VIKIPEDIYA

# Shved tili

Vikipediya, ochiq ensiklopediya

**Shved tili** — german tillarining shim. (skandinaviya) guruhchasiga mansub til; Shvetsiya, Finlyandiya, Norvegiya, Daniyada, shuningdek, AQSH va Kanadada tarqalgan. Shvetsiya Qirolligining rasmiy tili, Finlyandiya Respublikasining 2rasmiy tili. Soʻzlashuvchilarning umumiy soni 10 mln.ga yaqin (Shvetsiyaning oʻzida 8,6 mln.dan ortiq) kishi (oʻtgan asrning 90-yillari).

SH.t.ning 6 ta lahja guruhi bor: svey (Shvetsiyaning markaziy hududi — Melaren koʻli atrofi), yot (jan.gʻarbiy hududlar), norland (shim. hudud), sharqiy shved (Botnik qoʻltigʻi qirgʻoqlari), gutni (Gotland oroli), jan. shved (Skone viloyatidagi dan tiliga yaqin). 1645 yilda Norvegiyaning Xaryedalan va Yemtland viloyatlari Shvetsiyaga qoʻshib olingach, u yerlarda aralash shvednorveg shevalari shakllangan.

SH.t. fonetikasi choʻziq va qisqa tovushlar (unlilar va undoshlar)ning , musiqiy urgʻuning mavjudligi bilan ajralib turadi. Grammatik xususiyatlari: otlarda umumiy va oʻrta jins (rod), birlik va koʻplik son, 2 ta kelishik (umumiy va qaratqich), aniqlik va noaniqlik shakllari va boshqalar mavjud; feʼllar 4 xil tuslanishga ega; mayl, zamon, nisbat kategoriyalari boʻiicha oʻzgaradi. Soʻzlar gapda qatʼiy tartibda joylashadi.

Tarixiy rivojlanishida 2 davr: qadimiy Shved tili (9-asrdan 1525 yilgacha — Shvetsiya mustaqillikka erishguncha) va yangi Shved tili (1525 yildan) davrlari farkdanadi. Eng qadimiy yozma yodgorliklari 9—12-asrlarga mansub, runik yozuvdya bitilgan yodgorliklardir. Lotin grafikasidagi qadimiy qoʻlyozmalar 13-asrga mansub. Shved tilidagi dastlabki bosma asar 1425 yilda nashr etilgan. qadimiy shved yozma tili 14—15-asrlarda yot lahjasi asosida shakllangan; hozirgi adabiy til esa 16—17-asrlarda svey shevalari (asosan, Stokgolm shevasi) negizida shakllana boshlagan. Yozuvi lotin grafikasi asosida unga 3 ta harf (Å, Ä, Ö) qoʻshgan holda yaratilgan.




*Ushbu maqolada Oʻzbekiston milliy ensiklopediyasi (2000-2005) maʼlumotlaridan foydalanilgan.*



*Jahon tillaridan biri haqidagi ushbu maqola chaladir. Siz uni boyitib, (https://uz.wikipedia.org/w/index.php?title=Shved_tili&action=edit) Vikipediyaga yordam berishingiz mumkin.*